WIKIPEDIA

# Russesch

**Russesch** (russ.: *русский язык*) ass déi meeschtgeschwat vun de slawesche Sproochen.

Si gehéiert zur Famill vun den indoeuropäesche Sproochen, grad wéi Sanskrit, Griichesch a Latäin an all déi modern germanesch, romanesch a keltesch Sproochen. Schrëftlech Beispiller vum Russesche sinn zanter dem 10. Joerhonnert beluecht.

Russesch ass offiziell Landessprooch net nëmmen a Russland, mä och a villen anere Staaten déi aus der fréierer Sowjetunioun ervirgaange sinn. Als Weltsprooch vu grousser politescher Bedeitung ass Russesch eng vun de sechs Sprooche vun der UNO.

D'Schrëft baséiert um kyrilleschen Alphabet. D'Transkriptioun an dat laténgescht Alphabet kann op sëllegen Aart a Weise geschéien - zu Lëtzebuerg gëtt sech meeschtens un d'Transkriptiounsreegele vum Duden gehalen.

| Russesch<br>(*русский язык*) | |
|---|---|
| Gëtt geschwat an: | Russland, Ukrain, Wäissrussland, Kasachstan, Lettland, Estland, Moldawien, Georgien, Kirgisistan, a vun Emigranten an den USA, Israel, Däitschland an anere westeuropäesche Länner |
| Regioun: | Osteuropa an Nordasien |
| Gëtt geschwat vun: | 180 Millioune Mammesproochler, an 110 Milliounen Zweetsproochler |
| Klassement: | 7 |
| Klassifikatioun no Famill: | Indoeuropäesch<br>▪ Slawesch<br>▪ Ost-Slawesch<br>▪ **Russesch** |
| **Offizielle Status** | |
| Offiziell Sprooch vun: | Russland, Wäissrussland, Kasachstan, Kirgisistan, Vereent Natiounen |
| Reglementéiert vun: | Russesch Akademie vun de Wëssenschaften (*Российская Академия Наук*) |
| **Sproochcoden** | |
| ISO 639-1 | ru |
| ISO 639-2 | rus |
| ISO 639-3 | rus |
| SIL | RUS |

## Russescht Alphabet

0:00 / 0:00

Russescht Alphabet

| Russescht Alphabet | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| Аа | Бб | Вв | Гг | Дд | Ее | Ёё |
| Жж | Зз | Ии | Йй | Кк | Лл | Мм |
| Нн | Оо | Пп | Рр | Сс | Тт | Уу |
| Фф | Хх | Цц | Чч | Шш | Щщ | Ъъ |
| Ыы | Ьь | Ээ | Юю | Яя | | |

Russesch gëtt mam russeschen Alphabet geschriwwen (russ.: *русский алфавит* oder *русская азбука*), wat dem kyrilleschen Alphabet (russ.: *кириллический алфавит* oder *кириллица*) entstaamt.

## Russesch Grammaire

🔍 Méi Informatioun doriwwer am Artikel: **Russesch Grammaire**

